# АВТОРДОН:

Аль-хамду лиллах. Ас-салату вас-саламу алаа Расулиллах… Амма баъд:

Урматтуу окурман!

Дүйнөнүн көптөгөн мамлекеттеринде болгондой, биздин өлкөбүздө да күн сайын эмес, саат сайын көбөйүп бара жаткан ар түрдүү кылмыштар коомубузга өтө чоң зыян алып келип жатканы баарыбызга белгилүү.

Ал эми кылмыш, жинаят дегендер кайдан келип чыгат? Кылмышкерлер менен жинаятчыларчы?

Кийинки мезгилдерде кээ бир басма сөз каражаттары коомчулукка "Кылмыш жокчулуктан, кедейчиликтен келип чыгат" деген пикирди сиңдирүүгө аракет кылып жатышат.

Ооба, урматтуу, коллегалар - дегим келет аларга - кылмыш КЕДЕЙЧИЛИКТЕН келип чыгат. Бирок силер ойлогондой материалдык кедейчиликтен эмес, руханий (моралдык) кедейликтен келип чыгат.

Руханий кедейлик деген эмне?

Албетте, адеп-ахлаксыздык.

"Ахлак", "кылык", "кулк-мүнөз" деген сөздөр араб тилинен алынып, кыргызчасы жаралыш, табият деген маанини берет.

Ахлак эки түрлүү болот:

1. Табигый (каны менен кошо жаралган)

2. Муктасабий (таалим-тарбия менен жаратылган)

Менин алсыз баамымда табигый кулк-мүнөз адам ахлагынын болгону жүздөн беш бөлүгүн түзөт. Калган токсон беш пайызы таалим-тарбия менен калыптанат.

Көбүнчө "таалим-тарбия" сөзү "адеп-ахлак" сөзү менен синоним катары түшүнүлөт.

Дүйнөнүн ар түрлүү элдери адеп-ахлагынын, маданиятынын негиздерин өздөрүнүн алдында ыйык деп саналган китептеринен алышат. Мисалы, индустардын адеп-ахлагы "Веда" китебинен, еврейлердики "Тоорат", "Талмуд" китептеринен, ал эми христиандардыкы "Инжил" ("Евангалие") китебинин көргөзмөлөрүнө жараша болот.

Биз, кыргыздар, өзүбүздү мусулман элдеринин катарына кошобуз, бирок өзүбүздүн адеп-ахлагыбызды, маданиятыбызды ыйык китебибибиз КУРАНГА ылайыктыштыруу эч кимибиздин оюбузга келбейт. Атыбыз гана мусулман болбосо затыбыз: жүрүш-турушубуз, жашоо-тиричилигибиз, кулк-мүнөзүбүз еврейче, христианча, кытайча жана башкача болуп кеткен.

Эгер ошол аты мусулман, заты башка замандаштарга "кыргыздар мусулманбы?", "мусулмандын дини исламбы?", "Ислам дининин ыйык китеби Куранбы?" деген суроо берилчү болсо, бардыгына "ооба" деп жооп беришет.

Анда эмне үчүн биздин жашообуз Курандан алыстап кетти? Эмне үчүн биз Куранды өлүктөргө, ооруган адамдарга окуйбуз дагы башка убактарда аны кадырлуу туткун катары баштыктарга салып, үйлөрдүн төрүнө илип коебуз?

Куранды Аллах Таала ошон үчүн түшүрдү беле? Аллах таала Куранды эмне үчүн түшүрдү?

Бул суроого Улук жаратуучунун өзү мындай деп жооп берет:

"Биз бул ыйык Китепти, анын аяттарынын үстүндө ой жүгүртүп, акылдуу адамдар үлгү, ибарат алуулары үчүн түшүрдүк".

("Сад" сүрөсү, 29-аят)

Дагы бир аятта Аллах таала Куран жөнүндө мындай деген:

"Эй, адамдар! Силерге Раббиңер тарабынан акыл-насаат, көңүлдөгү бузукулуктарга шыпаа жана момундарга туура жол менен ырайымдуулук келди".

Бул аяттын өкүмү боюнча Куран:

1 - Акыл-насаат,

2 - Көңүл (дил) бузукулуктарына шыпаа,

3 - Туура жол,

4 - Ырайымдуулук экен.

Демек, мусулмандар тил учунда эле мусулманбыз деп жүрө бербей, Куранды үйрөнүп, андан акыл-насаат алууга жетишсе, көңүлдүн бузулуусунан арыла алышат.

Дүйнөдөгү бардык кылмыш-жинаяттар көңүлдүн бузулуусунан башталаарын эске алсак, Курандын бул аятында кылмышкерликтин алдын алуучу гарантиялар турганын түшүнөбүз.

Ал эми көңүл бузукулуктарынан таза болгон адамдар өзүнөн өзү туура жолго түшүп, эки дүйнөдө тең Аллах Тааланын ырайымына татыктуу болоорунда шек жок.

А биз болсо оозубузда эле мусулманбыз деп коюп, иш жүзүндө христиандардын жашоо үлгүлөрү жана кулк-мүнөздөрү менен жашап жатабыз. Эгер биз мусулман болсок, эмне үчүн мусулмандардын пайгамбары Мухаммад САВдан үлгү алып жашабайбыз?

Жакынкы жылдарда эле америкалык Масерман деген социолог окумуштуу биздин пайгамбарыбызды тарыхтагы эң улук адамдардын арасынан биринчи орунга чыгарбады беле?

Пайгамбарыбыздын УЛУКТАРДЫН УЛУГУ деген наамга татыктуу болушунун себеби анын теңдешсиз адеп-ахлак ээси болгонунда эмеспи?

"Мен улук адеп-ахлактардын бирин калтырбай үйрөтүү үчүн жиберилдим" деген пайгамбарыбыз улук адеп-ахлактардын бардыгын кайдан алды эле?

Курандан! Ооба! Курани Каримдин дал өзүнөн! Мына ошондуктан биз бүгүн Куран

медресесине өтө муктажбыз. Мен адеп-ахлак багытында иштеп жаткан кээ бир коомдук ишмерлерге такыр түшүнбөйм. Алар айтышат: "Биз Исламдын, Курандын жакшы жактарын алып пайдаланышыбыз керек".

Астагфируллах! (Эй, Аллах өзүң кечир!) Эмне, Ислам менен Курандын жаман жактары да бар бекен?

Дагы кээ бир агайларыбыз:

"Биз негизинен улуттук каада-салтыбызга кайрылып, исламдын 15-20% алсак жетиштүү",-дешет. Бул эмне деген сөз?!

Биринчиден, улуттук каада-салттарыбыздын дээрлик бардыгы Куран көргөзмөлөрүнүн негизинде калыптанган. Экинчиден, "Курандын кээ бир бөлүгү жарайт, кээ бир бөлүгү жарабайт" деген адамдар жумшак айтканда мусулман болбой калат! Аллах Өзү сактасын!

Улук пайгамбарыбыздын өмүрүнүн көп бөлүгү жөнүндө эң баалуу маалыматтарды баян кылып берген Айша энебизге сахабалардын кээ бирөөлөрү келип: "Алланын элчисинин адеп-ахлагы кандай эле?",- деп сурашканда, Айша энебиз: "Куранды окубадыңарбы? Анын адеп-ахлагы Курандын өзүндөй эле",- деп жооп берген.

Демек, мусулмандар эгер бүгүнкү кор болгон, төмөн ахыбалынан өйдө көтөрүлүп азиз жана улуктардын улугу болууну каалашса,

улук Куранды өздөрүнө жол кылып, акыл-насаат, адеп-ахлак жана таалим-тарбия маселесинде аны негизги булак катары пайдалануулары зарыл.

Эгер биз Куранга кайрылып, анын теңдешсиз акыл-насаат казнасынан пайдалана алсак, анын түгөнгүс, кереметтүү нуру менен нурданууга жетишсек, таалим-тарбия маселесинде Кытай, Индия жана байыркы грек-рим философиясын, Евро-Америка, Азия жана Африка континенттеринин түрлүү жерлеринде ар кайсы замандарда жашаган ойчулдардын жазмаларына, ошондой эле башка диндердин ыйык китептеринин цитаталарына эч качан муктаж болбойбуз.

Мына ошондуктан пайгамбарыбыз САВ бардык жакшы касиеттердин кенчи Куран өз колунда болгон мусулмандардын башка булактарга кайрылуусуна ыраазы болгон эмес.

Мына ошондуктан ал азирети Умардын колунда Тооратттын бир барагын көрүп калганда катуу ачуусу келип: "Эгер Муса пайгамбардын өзү тирилип келсе да мага ээрчийт эле (Куран мыйзамы менен жашайт эле)",- деген.

Мына ошондуктан улук жаратуучубуз Аллах таала:

"Силерге Раббиңер тарабынан түшүрүлгөн нерсеге (Куранга) ээрчигиле. Андан башкасына ээрчибегиле",- деген. (А*раф - 3)

Куранды тафсир илимисиз үйрөнүүгө

мүмкүн эмес. "Тафсир" деген сөз "ачыктап берүү", "кеңири баян кылып берүү" жана "сөз маанилерин ачып берүү" дегенди билдирет.

Ошондуктан Куранды словардык ыкмада гана сөзмө сөз которуп коюу менен анын маанилерин толугураак ачып берүүгө мүмкүн эмес.

Куран аяттары кыска болгону менен өтө көп маанилерди камтыгандыктан, аларды тафсирсиз түшүнүү кыйын. Кээ бир учурда такыр мүмкүн эмес.

Куран аяттарынын эң туура тафсири бир аятты экинчи аят менен тафсир кылуу, андан кийин аятты хадистер менен тафсир кылуу, андан кийин сахабалардын сөздөрү менен тафсир кылуу болуп саналат.

Ислам дини Куран аяттарын акыл менен ар ким өз илимине, ой жүгүртүүсүнө жараша тафсир кылууга да уруксат берет.

Биз киришип жаткан ушул тафсирде аталган ыкмалардын бардыгы өз ордунда колдонулат деп үмүт кылабыз.

Бул эмгектин дагы бир өзгөчөлүгү кайсы бир сүрөнү тафсир кылсак, ошол сүрөдөн кыргыз тилине көчкөн араб сөздөрүнүн этимологиясын жана тизмесин берүүгө аракеттендик. Ошондой эле тафсир кылынып жаткан сүрөдөгү кайсы өкүмдөн улам кыргыздын кайсы адеби, кандай каада-салты келип чыкканына көңүл бурулат.

Кыскасы, биз өзүбүз кайрылган Куран медресесинен мүмкүн болушунча жашоо сабагын алууга аракеттенебиз.

Пайгамбарыбыз САВ бир хадисинде: "Силердин араңардагы эң жакшыраагыңар - Куранды үйрөтүүчүлөр жана үйрөнүүчүлөр",- деген. Көпчүлүк замандаштарыбыз азыркы күндөргө чейин Куранды өлүккө жаназа түшүрүп, ар түрдүү зияпаттарда тилават кылып, же оорулуу адамга дем салып акча табуу үчүн гана, же болбосо өлгөн жерлерде уят болуп калбоолору үчүн эле үйрөнүп жүргөндөрү - ачуу чындык.

Улук Куранды жалгыз ушул максаттар үчүн гана үйрөнүп, андан жол издебеген адамдарга пайгамбарыбыздын жогору жактагы куш кабарынын тиешеси жок. Ал таберик хадис Улук Курандан багыт, адеп-ахлак, кулк-мүнөз издеп, аны өз жашоосунун медресеси кылып алуу үчүн үйрөнүүчүлөргө арналган.

Куран медресеси…

Бул медресе адам баласы тааныган медреселердин, университтердин эң жогоркусу. Анткени башка таалим-тарбия очоктору адамдар тарабынан негизделген. Адам акылы болсо чектелүү. Ал эми Куран медресесинин түзүүчүсү эң жогорку, чексиз акылдын ээси - Аллах таала.

Куран медресесинен ар бир адам таалим

ала берет. Бирок анын бүтүрүүчүлөрү болбойт. Бул медреседен ар бир адам өзүнүн ыкмасына, акыл жөндөмүнө жана такыбасына жараша илим-таалим алат. Куран медресесинен бир аз гана таалим алууга жетишкен адамдардын алдында дүйнө университеттеринин бүтүрүүчүлөрү жөнөкөй бир окуучу болуп калат.

Урматтуу мусулмандар! Келиңиздер, эч болбогондон көрө кеч болсо да өзүбүздүн ыйык китебибизди үйрөнүүгө киришели.

Аллах таала ыкласыбызды кабыл кылып, акылыбызды нурдантып, көңүлүбүздү бузук ойлордон тазалап, өзүнүн туура жолуна баштап, эки дүйнөдө тең ырайымына татыктуу адамдардын катарына кошсо ажеп эмес!

Асолломy алейкум ва рахматуллахи ва баракатух!

Шамсуддин Абдыкалык уулу

## СҮРӨ МЕНЕН ТААНЫШУУ

"Фатиха" сүрөсү улук пайгамбарыбызга Макка шаарында түшкөн сүрөлөрдүн катарына кирет. Улук Куран китеби мына ушул сүрө менен башталгандыгы (ачылганы) үчүн бул сүрө "Фатиха" (ачуучу) деп аталат. Бул сүрөнүн мындан башка дагы 10 го жакын аталыштары бар. Ошолордун бири "Уммул китаб" (китептин энеси) деген аталыш. Анткени уламалардын түшүндүрүүлөрү боюнча бул сүрө Куран китебинин жалпы маани-маңызын өз ичине камтып турат. Куран китебинде эң чоң орун ээлеген нерсе - бул "тахвид" (жалгыз Алланын өзүнө гана сыйынуу) маселеси. "Фатиха" сүрөсүндө да тахвид маселесинин эң негизги принциптери жөнүндө таалим берилет. Сүрө бардык ааламдардын ЖАЛГЫЗ жаратуучусу Аллах Тааланы даңазалоо менен башталып, Анын кээ бир

ысым сыпаттары менен тааныштыруучу аят-тар менен уланат.

5-аяттан баштап Аллах момун мусулман пенделердин Өзүнө кандай бата-дуба кылууларын үйрөтүп, алардын атынан сүйлөгөнгө өтөт.

Бул сүрөнүн көп бөлүгү дуба-тилек маанилерин өз ичине алгандыктан сүрөнүн эң аягында "Аминь" (кабыл эт) деген сөздү кошуп окуу адат болуп калган.

# "ФАТИХА" СҮРӨСҮ



بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ ۝
اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِينَ ۝ اَلرَّحْمٰنِ
الرَّحِيمِ ۝ مٰلِكِ يَوْمِ الدِّينِ ۝
إِيَّاكَ نَعْبُدُ وَإِيَّاكَ نَسْتَعِينُ ۝
اِهْدِنَا الصِّرٰطَ الْمُسْتَقِيمَ ۝
صِرٰطَ الَّذِينَ اَنْعَمْتَ عَلَيْهِمْ غَيْرِ
الْمَغْضُوبِ عَلَيْهِمْ وَلَا الضَّآلِّينَ ۝

## "ФАТИХА" СҮРӨСҮНҮН АЯТТАРЫНЫН МААНИЛЕРИНИН КОТОРМОСУ

**1. Рахман жана Рахим болгон Алланын аты менен баштаймын.**

**2. Бүт ааламдардын жалгыз Раббиси болгон Аллахка алкыш-мактоолор болсун!**

**3-4. Ал Рахман, Рахим** (жана) **Сурак** (Кыямат) **күндүн падышасы.**

**5. Бир гана сенин Өзүңө ибадат** (кулчулук) **кылып** (сыйынып), **жалгыз Өзүңдөн жардам сурайбыз.**

**6.** (О, Жараткан!) **Бизди бекем, туура жолго башта!**

**7. Өзүң нээмат** (жакшылык) **берген адамдардын жолуна. Сенин каар-казабыңа жолуккандардын жолуна эмес. Ошондой эле адашкандардын да жолуна эмес.**

Аминь (кабыл эт!)

## "ФАТИХА" СҮРӨСҮНҮН ТАФСИРИ

### 1. Бисмиллахир-Рахманир Рахийм

"Өтө боорукер жана ырайымдуу Аллахтын аты менен баштаймын" дегенди билдирет. Ар бир мусулман өзүнүн ар бир ишин, ар бир кыймыл-аракетин "бисмиллах" менен баштоосу - парыз. Анткени Аллах Тааладан Мухаммад пайгамбарыбызга түшкөн эң биринчи Куран аяты "Жараткан Раббиңдин (Аллахтын) ысымы менен оку!" деген аят болгон (Куран, "Алак", 1).

### 2. Алкыш-мактоо Ааламдардын Раббиси (бир) Аллага болсун!

Бул аятта Аллах Таала өзүн бизге "Ааламдардын Раббиси" деп тааныштырып жатат. Арабдардын "Рабб" деген сөзүн кыргызчага которгондо "башкаруучу", "ээ", "толук кожоюн" жана "тарбия кылуучу" деген маанилерди билдирет. Демек, Аллах Таала бүткүл ааламдардын тарбия кылуучусу.

Ааламдар дегени эмне жана ааламдарды тарбия кылуу кандай болот?

Биздин тилибиздеги "аалам" деген сөз арабдардын "ъалам" (белги) деген сөзүнөн алынган. Асмандагы эң чоң жылдыздардан тартып жердеги эң кичинекей кум заррасына чейин, деңиз-мухиттердеги үлкөн (гигант) киттерден тартып кургактагы кыбыраган

курт-кумурскаларга чейин… булардан башка тоо-таш дүйнөсү, өсүмдүк дүйнөсү жана башка биздин көзүбүзгө көрүнбөгөн жандуу-жансыз нерселердин бардыгы өзүнүн коооздуктары жана акылды таң калтырган кереметтүүлүктөрү менен Аллах Тааланын чексиз жаратуучулук жана даанышмандык кудуретинин белгилери болуп эсептелет. Мына ошондуктан арабдар булардын бардыгын "аалам" (белги) деп атап коюшту. Аллах ааламдардын бардыгында жалгыз кожоюн. Асмандардагы периштелер ааламына Рабби-кожоюн болгон Аллах жердеги инсаният ааламына да жалгыз кожоюн. Руханият (духовный) ааламга кожоюн болгон Аллах маддий (материалдык) ааламга да кожоюн! Ал эми тарбия кылуу жөнүндө айтчу болсок, үй-бүлөнүн ээси - ата өз перзенттерин туура башкарса, анын бардык буйруктарын, өкүмдөрүн балдары кыйшаюусуз аткарса, адамдар "баланча балдарын жакшы тарбия кылып жатат" деп айтышат.

Ошентип "Аллах - ааламдардын Раббиси" дегени "Бардык ааламдарды жалгыз Алланын өзү башкарат, мында ага эч ким шерик болбойт. Аллах - ааламдардын жалгыз өкүмдары жана жалгыз кожоюну",-деген маанилерди билдирет.

"Ааламдардын Раббиси - жалгыз Аллах" деген ишеним дүйнө элдеринин бардыгынын

аң-сезимине таасир эткен байыркы Ассирия, Индия, Грек-Рим мифологиясындагы догмалардын кулчулугунан мусулман кишинин аң сезимин азат кылат.

Ислам дини келгенге чейин дүйнө элдери чыныгы Рабби-Кудай жөнүндө жалпы бир түшүнүккө ээ болбой, ар бир эл өздөрү ойлоп тапкан кудайларга сыйынып, ишеним багытында өтө чоң каталарга жол коюп жашашкан.

Маселен байыркы (азыркы да) Индия элинин көпчүлүгү асмандын кудайы (Раббиси) - Воруна, күндүн кудайы - Сурье, таңдын кудайы -Умас, чагылгандын кудайы - Индра, шамалдын кудайы - Вайю, оттун кудайы - Агни, аркы дүйнөнүн кудайы - Ема, түшүмдүн кудайы - Одити деп ишенишет. Ошондой эле брахман дини аларга: "Ааламды кудай-Брахма жараткан. Кудай Вишну аны бузат. Ал эми кудай Шива болсо аны кайрадан курайт",- деп таалим берет. Булардан сырткары индиялыктар Рита, Кришна, Лакшми… жана башка миңдеген кудайларга сыйынып, дүйнө башкаруучулугу (Раббилик) алардын арасында бөлүштүрүлгөн деп ишенишет.

Байыркы кытайлыктар болсо асмандын Раббиси Шан-ди, жердин Раббиси Хоу-ту деп ишенишкен жана эң жогорку кудай Даого сыйынышкан.

Байыркы вавилондуктар "Асмандын Раб-

биси, Кудайы - Ану, жердин Раббиси - Энлил, даанышмандыктын Кудайы - Эа, айдын кудайы - Син, анын баласы жана күндүн кудайы - Шамаш, чагылгандын кудайы - Адад, ал эми жаратылышты тирилтүүчү эр-катын кудайлар Таммуз менен Иштар деп ишенишкен.

Ирандыктар болсо ислам келгенге чейин жарыктыктын кудайы Хурмузд (Ахура-Мазда) менен караңгылыктын кудайы Ахриманга (Ахура-Маню) ишенип, от кудайы Язданга сыйынышкан.

Байыркы грек диндеринин таалим беришинче эң жогорку даражалуу кудайлар Олимп тоосунда жашаган. Бардык кудайлардын атасы Зевс болуп, башка кудайлар сөзсүз ага моюн сунушкан. Андан кийинки орундарда анын үкөсү жана деңиздердин Раббиси Посейден менен жер асты падышалыгынын Раббиси Аид турган. Ошондой эле кудайлар пантеонунда Зевстин карындаштары аял-кудайлар: Гера, Деметра, Гестиялардын жана Плутон, Нептун, Афродита ж.б. Зевстин башка уул-кыздарынын да өздөрүнө жараша бийлик орундары болгон.

Римдиктер дагы гректерден анча айырмаланбай: "Ааламды бир нече кудайлар башкарышат",- деп ишенишкен. Алардын ишениминде Асман Раббиси Юпитер эң чоң кудай жана бардык кудайлардын атасы болгон. Алар жаратылыш бөлүктөрүнө жана кубулу-

штарына гана эмес, адамдардын ар түрдүү сезимдерине да бирден кудайлар бийлик жүргүзөт деп ишенишкен. Ишенимдери боюнча сүйүүнүн, жек көрүүнүн, өлүмдүн, жашоонун, ый-муңдун, күлкүнүн, үмүттүн, баатырлыктын, бакыттын, тагдырдын ж.б.лардын өз кудайлары бар жана алар өз ара согушуп турушат. Римдиктер ошол кудайларга ишенип, ошолорго курмандык чалышкан. Алар көбүрөөк ооматтын кудайы Фортунага сыйынышкан.

Ал эми, биздин - түрк эддеринин тарыхы жазылган Орхон-Энесай жазууларын изилдеген окумуштуулар "байыркы түрктөр эң жогорку асман кудайы Теңирге жана анын аялы Умайга сыйынышат. АларУмайды түшүмдүн кудайы деп ишенишет",- деп жазышкан. Ошол окумуштуулардын жазмаларынан маалым болушунча байыркы түрктөр (урматтуу окуучу кыргыздардын дагы байыркы түрктөрдөн экенин эске алсын) жер жүзүнүн кудайы (Раббиси) Жерсуууга, жер асты Кудайы Эрклигке жана өлүм кудайы Буюртка да сыйынышкан.

Азыркы түркий мусулмандар Аллахты Теңри деп атап жүрөбүз. Эгер жогорудагы окумуштуулардын сөзү дурус болсо, тилибиздеги "Теңир" сөзүн акырындык менен "Аллахка" алмаштырсак оң болот деп ойлойбуз. Анын үстүнө азыркы тилчилер бизге "Теңир"

сөзүнүн этимологиясын аныктап бере элек. Азыркы күндөгү кыргыздын кээ бир идеология жасоочуларынын "Теңир" "тең" деген сөздөн алынган" деген сөздөрү талаштуу маселе.

Мындан 15 жылча илгери Москвадан чыга турган "Атеистические чтения" журналында тибеттиктердин "Тенрикъе" деген кудайы жөнүндө макала жарыяланган болчу. Мүмкүн биздин тилдеги Теңир менен "Тенрике" сөзүнүн ортосунда жакындык бардыр. Бул өз алдынча иликтөөнү талап кылат.

Эмнеси болсо да Аллах Таала бизге Куранда "Ааламдардын Раббиси - Аллах" деп таалим берген соң, аны Аллах деп гана атоо туура болот деп ойлойбуз.

Ушул жерде биздин мусулманчылыкка эч коошпогон бир кыргызчылыгыбыз жөнүндө айтып кетпесек болбойт. Кээ бир коомдук ишмерлерибиз "Биз биринчи орунда кыргызчылыгыбызды ордуна койсок эле таза мусулман болуп калабыз" деген пикирди жайылтышууда. Ал эми кыргыздын тарыхында да, азыр да Аллах Тааланын аалам иштериндеги Раббилик (кожоюндук) укугун башка нерселерге бөлүштүрүү (шерик кылуу) ой-пикирлери үстөмдүк кылган учурлар арбын. Маселен "Арбактар адам тагдырына таасир этет", "Ар нерсенин пири жана ээси (атасы) бар", "Суунун пири - Жунус", "Оттун жана темир-

чиликтин пири - Дөөт, төөнүн пири - Ойсул ата, жылкынын пири - Камбар ата, уйдун пири - Зеңги баба, койдун пири - Чолпон ата, эчкинин пири - Чычаң ата" сыяктуу ишенимдер "Ааламдардын жалгыз Раббиси (кожоюну) - Аллах" деген исламдык ишенимге (тахвидге) эч коошпойт.

Дүйнөдөгү бардык улуттарда болгондой, биз кыргыздарда да туура эмес түшүнүктөр арбын. Ошондуктан туура жолдо адашпай жүрүүнү каалагандар абсолют чындык катары улуттук уламыштарды эмес, Аллахтын сөзү - Курандын көргөзмөлөрүнө таянып жашоолору зарыл.

Аллах Таала улук Куранда: "Эгер жер менен асмандарда Алладан башка кудайлар болсо, алар (жер-асмандар) бузулуп кеткен болоор эле",- деп ааламдарда Өзүнөн башка Рабби-кудай жок экенин эскертет.

("Анбия" сүрөсү, 22)

Ошентип, алкыш-мактоо ааламдардын Раббиси (бир) Аллага арналууга тийиш.

Биз - мусулмандар, инсаниятын эң улугу Мухаммад пайгамбар деп ишенебиз. Ошол инсаниятын эң улугу болгон биздин жол башчыбыз өзүнүн сахабаларына кайрылып: "Христиандар Ыйса пайгамбарды көкөлөтүп мактагандай мени мактабагыла",- деп насаат айтып, христиандар Ыйсаны мактап жүрүп, акыр аягында Аллага шерик кылып, анын

өзүнө сыйына баштагандай, бир күн келип мусулмандар да менин өзүмө сыйынып калышпасын деп коркчу экен.

"Мен силердин жогорку даражалуу кудайыңармын" деген фараон Рамзестен тартып азыркы замандагы майда-чүйдө "фараондорго" чейинки адамкудайлардын жаралышына, алардын адресине айтылган, чектен чыккан алкыш-мактоолор себеп болгонунда шек жок.

Ошондуктан биздин пайгамбарыбыз чектен чыккан мактоолордун инсан баласына арналышына катуу каршылык көргөзүп: "алкап-жактоочу, ашыкча мактоочу эшик ырчылардын бетине топурак чачкыла",- деп буйруган.

Ислам дининин өзүнө гана таандык болгон бир жөрөлгө бар. Ал да болсо мусулмандардын муфтий, падышасынан тартып, айылдык мечиттин имамдарына чейин бир сөз сүйлөчү болсо, "Алхамду лиллах Раббил ааламийн" (Бардык мактоо, ааламдардын Раббиси - Аллага таандык)  деп баштайт. Мейли, сүйлөөчүнүн өзү эң зор илимдүү муфтий же болбосо чоң бир мамлекеттин падышасы болсун, мейли, элдердин арасында аларга мактоо айткандар толтура болсун… бирок, алар бул мактоолорго эрип, алданбаш керек.  Алар элдерге: "мактоо мага эмес,мени ушул даражага жеткирген Аллага таандык"деген даанышман

чындыкты жеткириш керек. Бул - исламдан башка эч бир идеологияда жок болгон эң зор тарбия.

### 3-4. Ал Рахман, Рахим жана Сурак күндүн падышасы.

Рахман жана Рахим жөнүндө биринчи аяттын тафсиринде айткан элек. Ал эми Сурак (Кыямат) күн жана ал күндөгү Алланын падышалыгы жөнүндө төмөнкүлөрдү айтууга болот:

Бул дүйнөдө Алладан башка түбөлүк эч нерсе жок. Аллах Таала ар бир нерсени белгилүү бир өлчөм (тагдыр) менен менен жаратты. Ааламдын бир бөлүгү болгон инсанга да белгилүү тагдыр, ченелген өмүр берди.

Ошондой эле улук Жаратуучу бул Жерди, Ай, Күн жана башка планеталарды белгилүү мыйзамдар менен жана белгилүү бир мөөнөткө чейин жаратты. Ошол мөөнөтү түгөнгөндө Күн нурсузданып, Жер, Ай жана башка планеталар өз ара кагылышып космикалык кыйроо (Кыямат) башталат. Бул жер, бул дүйнө таптакыр жок болот. Андан соң Аллах Таала башка дүйнө, башка жер жаратат. Ошол башка жерде өлгөн адамдардын денелерин кайра калыптандырып, рухтарын (жандарын) кайра киргизип, акыреттеги түбөлүк жашоосу үчүн тирилтет. Бардык

адамдарды Аллах Тааланын Өзү бир-бирден сурап, бул дүйнөдө жасаган ар түрдүү иштерин өзүнө билгизип, мойнуна коюп, каалаган адамын тозокко (жаханнамга), каалаган адамын бейишке (жаннатка) киргизет. Мына ошол күндөрдө жалгыз падыша жана жалгыз өкүм кылуучу Аллах Тааланын Өзү болот. Бул дүйнөнүн падышаларына кулчулук кылам деп жүрүп, падышалардын падышасы болгон жалгыз Аллах Таалага кулчулук кылууну унутуп койгон адамдарга ошол күндө баштарына оор түйшүк жана кайгы түшөт!

Бирок, Аллах Таала Рахман (боорукер) жана Рахим (ырайымдуу) болгондуктан, "ла илаха иллалах" (Аллахтан башка кудай жок) деп ыйман келтирген эч бир мусулман пендени - ал ар канча күнөөлүү болсо да - тозокто түбөлүк калтырбайт. Күнөөсү сообунан оор келген мусулмандар тозокто күнөөсүнө жараша күйүп, тазаланып болгон соң күндөрдүн бир күнүндө сөзсүз бейишке чыгышат.

Бирок, Аллах Таала эч бир мусулманды тозокто бир секунка да калаарлык кылбасын!

Анткени, биздин Амин (ишеничтүү) пайгамбарыбыздын ырастоосу боюнча тозоктогу эң жеңил азап - таманга коюлган тозоктун чогунан адамдын мээси кайнап чыгат экен!

Аллах Таала бардыгыбызды ошол азаптан сактасын!

## 5. "Жалгыз Сага гана сыйынабыз жана Сенден гана жардам сурайбыз".

Бир нерсеге сыйынуу адамдын каны, жаны жана бүт денеси менен жуурулушкан инстинкт. Инсанrealият тарыхында эч нерсеге сыйынбаган эч ким болгон эмес. "Мен динге да, кудайга да ишенбейм, мен атеист, материалистмин" деген дин безерлер да сыйынышкан.

Алардын кай бири байлыктын, кай бири бийликтин, кай бири өз напси балээсинин, кай бири арак-шараптын, кай бири илимдин, кай бири жок дегенде сулуу бир аялдын кулу болушкан (сыйынуу сөзүнүн арабчасы "ибадат", ибадаттын мааниси кулчулук).

Ал эми жалгыз Аллахтын Өзүнө кул болсо, ал башка бардык кулчулуктардан азат болот.

Мусулман адамдар күнүмдүк беш убак намаздарында "Фатиха" сүрөсүн 32 жолу окушат. Демек, алар Аллах Таалага күнүнө 32 жолу "жалгыз Сага гана сыйынабыз, Сенден гана жардам сурайбыз" деп ант беришет.

Бирок, тилекке каршы азыркы учурда миллиондогон мусулмандар бул ант-убаданы унутуп, тоо-таштарга, дарактарга, булактарга, шайыктарга, мазарларга, арбактарга, күмбөздөргө, олуяларга, көзү ачыктарга, пирлерге, дербиштерге ж.б. ушул сыяктууларга сыйынышып, жардамды жалгыз Аллах та-

аланын Өзүнөн эмес, көз мончоктордон, көз тикендерден, аттын такасынан, карышкырдын ашыгынан ж.б. ушул сыяктуу эч кандай касиети жок буюмдардан сурап жатышат.

Кандай гана караңгылык!

Албетте, бул мусулмандардын өтө чоң трагедиясы. Дин душмандары мусулмандар менен аларга туура жол көргөзүп бере турган Курандын арасына өтө алгыс дубалдарды куруп таштаган эле.

Мусулман байкуш Куран илимин үйрөнүп, аны түшүнүү ал жакта турсун, беш убак намазын да бекинип окуган замандарды өткөрдү өз башынан. Эми гана өзүнүн динине, тилине жана эркине ээ болуп, Куран менен жакындан таанышууга мүмкүнчүлүк алганда дин душмандары аларды экономикалык сыйыртмак менен муунтуп, карыз кылып, жасалма кедейликке түртүп, курсактан башка нерсени ойлой албай турган акыбалга салып, экинчи жагынан ар кандай секталарды жиберип Исламга каршы тымызын күрөштөрдү алып барууда.

### **6.** (О, Жараткан!) **бизди туура жолго баштагын!**

Аллах таала "Фатиха" сүрөсүнүн 5-аятынан баштап, сүрөнүн акырына чейин момун мусулмандардын тилинен сүйлөйт.

Бул аятта айтылган туура жолду (сиратал

мустаким) аалымдар бузулбаган, бурмаланбаган таза, пакиза ислам дини деп түшүндүрүшөт.

**7. "Өзүң нээмат** (жакшылык) **берген адамдардын жолуна** (башта)**. Каар-казапка учурагандардын жана адашкандардын жолунан башка".**

Жогорудагы 6-аятта айтылган туура жолду (таза, пакиза исламды) Аллах Таала Адам атадан тартып Мухаммад САВга чейинки болгон бардык пайгамбарларга жана ошол пайгамбарлардын көргөзмөлөрүнө эч бир кыйшаюусуз ээрчиген адамдарга нээмат (ырыс-жакшылык) кылып берген болчу.

Демек мусулмандар дин иштеринде иудейлер жана христиандар сыяктуу өздөрүнүн же качандыр бир мезгилдерде жашап өткөн диний жетекчилеринин оюнан чыгарылган ырым-жырымдарга эмес, тетирисинче, улук пайгамбардын дал өзүнүн көргөзмөлөрүнө (сүннөткө) ээрчип жашаса, ошондо гана өзү тилеген жана Аллах Таала мурдагы салих (жакшы) адамдарга нээмат кылып берген ТУУРА ЖОЛДУ сөзсүз таба алат.

Бул жол албетте Аллах Тааланын каар-казабына учурагандар менен адашкандарга берилбейт. Аятта айтылган "каарга учурагандар" иудейлер (еврейлер), ал эми "адашкандар" болсо христиан динин тутунгандар эке-

нинде ислам улумулары эч шектенишпейт.

Анткени Куран, Тоорат жана Инжил китептеринин күбөлүк бериши боюнча еврейлер (Израиль урпактары) өздөрүн туура жолго баштоо үчүн Аллах Таала тарабынан жиберилген пайгамбарларды өлтүрүп салышкан. Алар Алланын элчиси Мусанын, анын иниси жана жардамчысы Харундун баштарына канча кайгы алып келишти.

Аллах Таала аларга өз мээримин төгүп, Египет фараонунун кулчулугунан азат кылып, Египеттен качып чыкканда деңиздин ортосунан аларга жол ачып берип, эсен-соо өтүп кетишкен соң, фараон жана анын аскерлерин сууга чөктүрүп, коопсуздуктарын толук камсыз кылса да, эрме чөлдө тентиреп, ачка калган мезгилдеринде асмандан "манна" жана "хулва" деген керемет тамактарды жаадырып тойдурса да Аллага толук ыйман келтирип шүгүр кылуунун ордуна кайра Муса пайгамбарга догурунуп: "Бизге Алланы көргөзүп бер" дегенге чейин барышты.

Кежирленген эл Аллах Тааланын ошончо му*жиза - кереметтерин көрүп, бул иштерди Аллах Таaладан башка эч кандай Кудурет Ээси жасай албашына акылдары жетип турса да, Муса тоого кеткенде алтындан музоонун айкелин жасап, ошого сыйынышты.

Аллах Таала Рахман жана Рахим, Башкача айтканда пенделерине өтө Боорукер.

Ошондой эле, Аллах Тааланын бир аты жана сыпаты Гафур - кечирүүчү. Аллах Таала еврей элин көп кечирди.

Бирок, Муса пайгамбарга Раббиси (Аллах Таала) тарабынан эли бузулган шаарды согуш менен өзүнө каратып алып, ошол жерде жашоого буйрук болуп, Алланын элчиси бул өкүмдү өз үммөтүнө (еврей элине) айтканда алар коркоктук гана эмес, кыянатчылык да кылышып, Мусага: "Бар, кудайың экөөң согуша бер! Биз ушул жерден жылбайбыз!"- деп орой жооп кайтарышты.(Куран. "Мааида"- 24)

Алардын бул жоругу Аллах Таала нээмат кылып берген ТУУРА ЖОЛГО кыянат кылуу жана накта каапырчылыктын өзү эле.

Алланын дагы бир ысымы - Каххар. "Бул каардуу" дегенди билдирет. Качанга чейин кечирүүгө болот бул элди? Аллах Таала түшүнбөй кылган күнөөлөрдү сөзсүз кечирет. Түшүнүп, акылы жетип туруп кылынган күнөөлөрдү деле өзү каалаганда кечире берет. А бирок кечирген сайын кайра-кайра эле кыянаттык кыла берсечи?!

Ооба. Албетте, каарын төгөт. Еврейлер Аллах Тааланын каарына жана каргышына ылайык болуп калган эле. Мына ошентип, аларга Алланын каары төгүлүп, каргышы тийди (Караңыз, Тоорат. Мусанын 5-китеби, 28-29-б.)

Муса пайгамбар дагы алардан түңүлүп, каргап Аллах Таалага: "О, Раббим, менин сөзүм өзүмөн жана бир тууганымдан (Харундан) башка эч кимге өтпөй калды. Эми Өзүң мени менен бул бузулган элдин арасын ажыратып кой!" - деп дуба кылды (Куран, "Маида" сүрөсү, 24-25-аяттар).

Ал эми христиандардын адашкан деп аталуусунун себеби, алардын ыйык китептери Инжил (Евангелие) Ыйса пайгамбарга түшкөн калыбында сакталып калбады. Азыркы христиандардын эң таза деп ишенген жана ишеничтүү булак катары пайдаланган "Марк", "Иоанн", "Матфей" жана "Лука" инжилдеринин түп нускалары грек тилинде жазылган. Ал эми чыныгы Инжил Ыйса пайгамбарга арамей (иврит) тилинде түшкөн жана ал китеп жоголуп кеткен. Башкача айтканда арамей тилиндеги түп нуска Инжилди, ошол мезгилде Палестинаны жана Иерусалимди басып турган Византия (грек) императорлору атайылап жоготушкан.

Инжилдерди зиректик менен окуган адам андагы көп аяттар Аллах Тааланын эмес, императордун сөзү экенин оңой эле түшүнүп алышат.

Мисал үчүн Инжилдеги "Оң бетиңе урганга сол бетиңи тосуп бер", "Тонуңду сыйрып алганга көйнөгүңдү чечип бер" деген сыяктуу "аяттар" элдерге императордун Понтий Пи-

лат сыяктуу губернаторлоруна кыңк этпей баш ийип туруусун парз кылып, алардын бийлиги үчүн кызмат кылган. Ошондой эле бардык Инжилдер грек императорлорунун доорунда жазылгандыктан, аны жазуучулар же адашкандыктан, же грек императоруна жагынууну көздөп, инжилдерге грек-рим мифологиясындагы бутпарастык жана көп кудайлык элементтерин кошуп салышкан. Натыйжада өзгөртүлгөн, бурмаланган Инжилдерди окуган христиандар бир кудайды үч кудай деп, Ыйсаны Алланын уулу, тирүү Кудай деп жалгыз Аллага сыйынуунун ордуна Аллага кошуп Ыйсага, анын апасы бүбү Марьямга, жадагалса крестке жана кээ бир олуялардын икона-айкелдерине чейин сыйынып терең адашып кетишти.

Мына ошентип биз "Фатиха" сүрөсүнүн 6-7-аяттарында айтылган: "О, Жараткан, бизди туура жолго баштагын. Өзүң нъемат (ырыскы) берген адамдардын жолуна башта. Каарга учурагандардын жана адашкандардын жолунан башка" деген сүйлөмдөрдүн тафсирин аз да болсо түшүнүп алдык.

Демек, Аллага кошуп башка нерселерге да сыйынуу жана пайгамбардын осуяттарына, көргөзгөн жолуна макул болбой тоң моюндук менен жашоо адашкандардын жана Алланын каргышына калып, жаман көрүлгөндөрдүн жолу экен.

Ошондой адамдардын жолунан сакта деп Алладан панаа (коргоо) тилешибиз жана ар бир намазыбызда адашпай, бекем-туура жолдо жүргөн салих (жакшы) кишилердин жолдоруна баштоону сурап, жаратканга жалбарышыбыз ар бирибиздин ыйык милдетибиз, парзыбыз.

"Фатиха" сүрөсүнүн акырындагы "амийн" деген сөз жөнүндө уламалар кайчы пикир билдиришип, кээ бирөөлөрү аят дешсе, башкалары аят эмес дешкен. Эмнеси болсо да бул сөз "кабылда", "тилегимди бер" деген маанини билдирет жана биз аны бардык дуба-тилектерибиздин соңунда айтып жүргөнүбүз оң.

# КЫРГЫЗ ЭЛИ "ФАТИХА" СҮРӨСҮНӨН КАБЫЛ АЛГАН СӨЗДӨР, САЛТТАР ЖАНА ЫСЫМДАР ЖӨНҮНДӨ

## "Бата" сөзү жана бата берүү, бата тилөө салты

Биз жогоруда таанышкандай, "Фатиха" сүрөсүндө дуба-тилек маанилери негизги орунду ээлейт. Бул сүрөнү окуган мусулман адам оболу Аллах Тааланын бүткүл ааламдардын Раббиси - Кожоюну экенин эске алып, жалгыз өзүнө сыйынууга, жалгыз Өзүнөн жардам тилөөгө убада бергенден соң "Эй, Аллах, бизди туура жолго (хидаятка) башта!" деп дуба кылат.

Туура жол кайсы? Албетте, Аллахка башка нерселерди шерик кылбай, жалгыз өзүнө сыйынуу. Мусулмандын жашоосундагы эң маанилүү нерсе ушул. Ошондуктан биздин бабалар ар дайым Аллахтан бир максат - тилек сурачу болсо, эң оболу "Фатиха" сүрөсүн окуп, анан сурашкан (дуба кылышкан). Барып-барып бул эреже салтка айланып кеткен соң "Фатиха" (бата) сөзү "дуба", "тилек" сөздөрүнө синоним катары колдонула баштаган. Мына ошентип, тилибиздеги "бата" сөзү "Фатиха" сүрөсүнүн атынан келип чыккан.

Ошондой эле, ата-бабаларыбыз бирөөгө бата бергенде ал адамга эң оболу хидаят (ту-

ура жол) тилеп, андан соң башка тилектерин билдирген. Бир мусулман адамдын ата-энесине же башка такыбалуу, илимдүү кишилерге "менин акыма Алладан жакшылык сурап (тилеп) бериңиз" деп кайрылганына " бата тилөө" деп аталат.

Ар кандай адам ал жашпы, карыбы, бирөөгө бата бериши же бата тилеши мүмкүн.

Бата берүүдөгү "жолуң ачылсын", "бакыт таалайың ачылсын" деген сыяктуу сөздөрдөгү "ачылсын" деген сөз менен "Фатиха" (ачуучу) сөзүнүн өз ара байланышы бар деп ойлойбуз.

## "Рабби", "Аалам" сөздөрү жана шүгүрчүлүк

Жаткан, отурган жеринен туруп баратканда, бир оор жүктү көтөргөндө же үзөңгү тээп улоого мингенде кыймыл-аракетин "Я, Раббим Алла!" деген сөз менен коштогон чоң ата, чоң энелер азыркы күндөрдө дээрлик калбай баратат.

Алар Куран медресесинен таалим алган муундар эле. Алар чоңойгон үй-бүлө мухитиндеги бөбөктөрдүн тили "Алла", "Алла" деп чыгып, апалары алардын бешигин "Алла, Алла" деп терметишет эле (Кийинки энелер аны "алдей, алдей" деп өзгөртүп жиберишти).

Ал эми бөбөктөрүн каз-каз тургузуп, же тай-тай бастырып үйрөтүп жатышканда жыгылып кетчүдөй болсо, "Алла!" деп кармай калышып, ал эми тили чыгып чулдурай баштаган бөбөктөрүнө "Раббиң ким?" деп суроо беришип, "Раббим - Алла" деген жоопту үйрөтүшөт эле.

Эң маанилүү нерсе ак элечек энелер бөбөктөрүн эмизип жатканда "Бисмиллах" деп көкүрөк салышкан. Бул сөз алардын тилинен гана чыккан эмес. Бул сөз алардын кан-жанына, бүт денесине, руханиятына сиңген болчу.

"Кан (сүт) менен кирген нерсе жан менен чыгат" дегендей "Раббим - Аллах" деген ишеним өткөн кылымдардагы касиеттүү карылардын өмүрлүк ишеними болуп калган. Алар ажал чеңгелине түшүп, өлүп бара жаткан мезгилинде да эң акыркы сөздөрү "ла илаха илаллах" (Бир Аллахтан башка кудай жок) деген сөз болушуна аракет кылышкан.

"Фатиха" сүрөсүндөгү "Бардык ааламдардын Раббиси - Аллахка мактоолор болсун" деген аятта кыргыз тилинде кеңири колдонулган "аалам" сөзү бар.

Бул аяттын арабчасы "Аль хамду лиллахи Раббил ъаламийн" деп окулат. Ошондой эле аяттагы "Альхамду лиллах" деген сөз дагы биздин мусулман бабалар тарабынан көп колдонулган жана шүгүрчүлүк билдирүү сал-

тына айланып кеткен.

Бабалардын салты боюнча ал-ахыбал сураган кишиге "аль хамду лиллах" де жооп берилген. Бул өтө улуу адеп, өтө чоң нарк болуп саналат.

"Алхамду лиллахтын" мааниси "Аллахка даңк", "Аллахка шүгүр" дегенди билдирет. Илгерки мусулмандар бардык жакшылыктын ээси Аллах экенине терең ишенишкен. Өздөрүнүн ар кандай ахыбалы салыштырмалуу түрдө нээмат экенин жакшы билишкен. Ошондуктан алардын бирөөсү маселен, колу сынып, азап чегип турса дагы бирөө келип "ахыбалың кандай?" деп сураса: "Алхамду лиллах" деп жооп беришкен. Колу тилинген адам сынып калбаганына, колу сынган адам үзүлүп кетпегенине шүгүрчүлүк кылышкан. Убактылуу азаптан соң ырахат келишин үмүт кылып, Аллахка дуба кылышкан. Пенде өз жаратуучусуна ушундай адеп сакташы керек.

Азыркы адамдардын ахыбалын сурасаң "секин, секин", "акырын" деп жооп беришет. Кээ бирөөлөрү орусчалап "ничего" деп коюшат. Бул жооп эмес. Бул нарксыздык.

Баса, "нарк" дегени эмне өзү? Ар кандай сөз же кыймыл-аракет эгер түбүндө терең мааниси болсо, мына ошол нарк делинет. "Нарк" перс-тажиктердин сөзү. Кыргызчасы "баа". Эң баалуу же баа жеткис иштерге жана түбүндө терең мааниси бар сөздөргө "нарк",

"нарктуулук" деп айтылат.

Сураган адамдын: "Кантип жатасыңар?" деген сөзүнө "Алхамду лиллах" (Аллахка шүгүр) деп жооп берүү - бул өтө улуу нарк.

## "Рахман", "Рахим" (ырайым), "Малик", "дин", "ибадат", "идаят" сөздөрү

"Фатиха" сүрөсүндө келген ушул сөздөрдүн көпчүлүгү азыркы кыргыз тилинде кеңири колдонулат. Кээ бирөөлөрү колдонуудан калып баратат.

"Рахман", "Рахим", "Малик", "ибадат", "идаят" сөздөрү негизинен ысым түрүндө колдонулат. Бирок биринчи үчөө Аллахтын өзүнүн ысымдары болгондуктан, бирөөгө ысым кылып берилгенде алдына "Абду" деген сөздү кошуп, Абдурахман, Абдурахим, Абдумалик деп атоо керек.

"Ибадат" деген сөз "Ийяка наъбуду" (Жалгыз Сага ибадат кылабыз) деген аяттан, ал эми "идаят" сөзү болсо "Эхдинас сираатал мустаким" аятынан келип чыгат. Бул аяттын кыргызчасы "Бизди туура жолго башта" деп которулат.

Туура жолдун арабчасы "хидаят". Тилибиздеги "идаят" сөзү ошондон. Өзбек тилинде "хидаят" сөзү азыркы тилдеги адабий тилде да кеңири колдонулат. Кыргызчада болсо бул сөз кээ бир классиктердин эмгектеринде гана

учурабаса, азыркы тилден жоголуп кеткен. Болгону аялдардын ысымы түрүндө гана сакталып калган.

Биздин мусулман бабалар Аллахка дуба кылганда "Бизге хидаят бер" деп алакан жайышкан. Анткени хидаят (туура жолго түшүү) Аллахтын гана колунда.

Улук пайгамбарыбыз ар дайым өз хутбаларынын (насааттарынын) башында: "Аллах кимди туура жолго баштаса, (хидаят берсе) аны эч ким адаштыра албайт. Ал эми кимди Аллах адаштырып койсо, аны эч ким туура жолго сала албайт" деген сөздөрдү кайталачу.

Жакында бир киши менен сүйлөшүп калдык. Өмүрүнүн бардыгын атеизм (кудайсыздык) идеяларына арнап, азыр картайып калган учуру. Ошол киши айтат: "Кайдан жүрүп, кимден таалим алганын билбейм, айнанайын. Чоң уулум арак-шарапты, түнкү тентимейин таштап, намаз окуп калды. Мен анын мындай болушун каалабагам. Бирок, мурдагы жулик баламдын оңолуп баратканын көрүп, мен дагы уулумдун жолуна түшсөмбү деп турам".

Эмне демекпиз? Аллах Таала ар кимге хидаятты Өзү каалаган учурда берет. Хидаят өзүнүн колунда. Ошондуктан "Эхдинас сираатал мустаким" деп дуба кылуу дагы чоң нарк болуп саналат.

Аллах Тааланын хидаяты (туура жолу) -

бул таза, пакиза ислам дини.

Кээ бир адамдар Аллахтан хидаят сураган-дын ордуна байлык, мансап сыяктуу нерселерди сурашат. Аллах алар сураган нерсени берип сынашы да мүмкүн. Анан эмне болот?

Туура жол үстүндө болбогону үчүн ошол байлыктары, мансабы башына балээ алып келет.

"Фатиха" сүрөсүнөн кыргыз тилине өткөн сөздөрдүн дагы бирөөсү "аамийн" деген сөз. Мунун мааниси "кабыл кыл" дегенди билдирет. Ошондуктан мусулмандардын бирөөсү Аллахка дуба кылып жатканда башкалары "аамийн" деп коштоп турушат.

## СОҢКУ СӨЗ

Мына, урматтуу окурман! "Фатиха" сүрөсүнүн тафсири аркылуу бир нече жылдардан бери жүрөгүмө түйүп келе жаткан ойлорумун кээ бирөөлөрүн сиздер менен бөлүшүү бактысына ээ болдум.

Аллах Таала насип кылса алдыбызда "Куран медресеси" деген аталыштын астында башка сүрөлөрдүн да каалгасын ачып, сиздер менен бирдикте андагы илахий сөздөрдүн, жол-жоруктардын маани-маңызынан пайдалануу ниетибиз бар.

Аллах Таала бардыгыбызды ниет - максаттарыбызга жеткирсин!

Амийн!